VIKIPEDIYA

# Qozoq tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Qozoq tili** — turkiy tillarning qipchoq guruhiga mansub tillardan; qoraqalpoq va noʻgʻay tillari bilan bir-galikda qipchoq tillarinnng qipchoq-noʻgʻay guruhchasini tashkil etadi. Qozogʻiston Respublikasining davlat tili. Asosan, Qozogʻiston, Xitoy, Oʻzbekiston, Rossiya Federatsiyasi, Mongoliyada, shuningdek, Turkmaniston, Qirgʻiziston, Tojikiston, Afgʻoniston, Turkiya, Ukraina va boshqa mamlakatlarda tarqalgan. Qozoq tilida soʻzlashuvchilarning umumiy soni qariyb 21 mln. kishi.

| Qozoq tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Қазақ тілі, قازاق تىلى, Qazaq tili |
| **Mamlakatlar** | Qozogʻiston, Xitoy, Rossiya, O‘zbekiston, Mo‘g‘uliston, Qirg‘iziston, Turkmaniston, Turkiya va boshqa |
| **Rasmiylik holati** | Qozogʻiston<br>**Rossiya :**<br>▪ Oltoy Respublikasi[1] |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 21 mln. |
| **Turkumlanishi** | |
| **Turkum** | Yevroosiyo tillari |
| **Til oilasi** | Oltoy tillari<br>Turkiy tarmoq<br>Qipchoq guruhi<br>Noʻgʻoy-qipchoq ostguruhi |
| **Alifbosi** | kirill, arab, lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | kk |
| **ISO 639-2** | kaz |
| **ISO 639-3** | kaz |

Qozoq tilining dialektik boʻlinishi haqida aniq bir fikr yoʻq: baʼzi manbalarda 2 ta, baʼzilarida esa 3 ta (shimoli-sharqiy, janubiy va gʻarbiy) lah-jaga boʻlinishi haqida fikrlar mavjud. Lahjalar leksik tarkibi va fonetik xususiyatlari jihatdan oʻzaro farq qiladi.

Qozoq tilining fonetik xususiyatlari: 9 unli fonemaga ega, unlilar ohangdoshligi (lab singarmonizmi) va undoshlar assimilyatsiyasi mavjud, soʻz urgʻusi, asosan, dinamik xususiyatga ega. Boʻgʻinlar 3 turga ajraladi: ochiq, yarim yopiq va yopiq. Morfologik xususiyatlari: otlar kelishiklar bilan turlanadi, ot yasalishida affiksatsiya va kompozitsiya usullari mavjud boʻlsa, sifatlar leksik-semantik, morfologik va sintaktik usullar bilan yasaladi; son va olmosh turkumlari farqli belgilarga ega emas. Feʼllar morfologik tuzilishiga koʻra, tub va yasama feʼllarga boʻlinadi, feʼl turkumida 4 mayl (aniqlik, buyruq, istak va shart), 3 zamon (oʻtgan, hozirgi, kelasi) farqlanadi. ravishlar asliy va nisbiy turlarga boʻlinsa, yordamchi soʻz turkumlari umumturkiy xususiyatlarga ega. Sintaktik xususiyatlari: 4 xil sintaktik aloqa turi (moslashuv, munosabatlashuv, boshqaruv, bitishuv), 4 xil gap turi (darak, soʻroq, buyruq va undov) farklanadi. Gap boʻlaklari tasnifi va tavsifi, gapda soʻzlar tartibi umumturkiy qonuniyatlarga asoslanadi. Qoʻshma gaplar bogʻlovchisiz va bogʻlovchili turlarga boʻlinadi. leksik xususiyatlari: Qozoq tili leksikasining oʻz qatlamini qad. turkiy tillardan semantik va struktur-morfologik oʻzgarishlarga uchrab oʻtgan umumturkiy qatlam tashkil etadi, shuningdek, unda arab, fors, moʻgʻul, oʻzbek, tatar, rus va xitoy tillaridan oʻzlashgan soʻzlar qatlami ham mavjud.

Arab grafikasiga asoslangan yozma adabiy Qozoq tili 19-asr 2-yarmida paydo boʻlib, taniqli qozoq maʼrifatparvarlari Abay Qoʻnonboyev va Ibray Oltinsarinlar faoliyati tufayli 19-asr oxirida toʻliq shakllandi. Yozuvi 1930 yilgacha arab grafikasi asosida, 1930—40 ylarda lotin grafikasi asosida boʻlgan. 1940 yildan rus grafikasi asosidagi yozuv joriy etilgan.

Ad. Musabayev G. G., Sovremennsh kazaxskiy yazmk, ch.1, Leksika, Alma-Ata, 1959; Musabayev G. G., Sovremenniy0 kazaxskiy yazik, ch.2, Fonetika i morfologiya, Alma-Ata, 1962;Tomanov M., Qazaqtan tarixi fammatikasi. Fonetika, Morfologiya, Almatn, 1981; Baskakov N.A., Vvedeniye v izucheniye tyurkskix yazmkov, 2-izd., M., 1969.

## Manbalar


1. Zakon Ryespubliki Altay „O yazikax“. Glava I, statya 4



к · м · т (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Andoza:Turkiy_tillar&action=edit) **Turkiy tillar**

*Qiya yozuvda* oʻlik tillar

| | |
|---|---|
| **Bulgʻor** | *Bulgʻor* · Chuvash · *Xun* · *Xazar* · *Turkiy Avar* |
| **Qarluq** | *Qadimgi Turkiy* · Ayni[1] · *Xorazmiycha turkiy* · *Chigʻatoy* · Ili Turki · Lop · Uygʻur · Oʻzbek |
| **Qipchoq** | Oltoy · Baraba · Boshqird · Qirim tatar[2] · *Kuman* · *Fergana Kipchak* · Qorachoy-Bolqor · Qaraim · Qoraqalpoq · Qozoq · *Qipchoq* · Qirimchaq · Qoʻmiq · Qirgʻiz · Noʻgʻoy · *Eski Tatar* · Tatar · Urum[2] |
| **Oʻgʻuz** | Afshar · Ozarbayjon · Crimean Tatar · Gagauz · Balkan Gagauz Turkish · Xuroson-turkiy · *Old Anatolian Turkish* · *Usmonli turk* · *Pecheneg* [3] · **Qashqay** · Salar · Turk · Turkman · Urum |
| **Argʻu** | Xalaj |
| **Uygʻur** | Chulim · Dolgan · Fuyü Gïrgïs · Xakas · Shor · Tofa · Tuva · Gʻarbiy Uygʻur · Saxa/Yoqut |

1 Aralashgan (qoʻshma) til. 2 Shuningdek Oʻgʻuz. 3 Munozarali




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*